- 16 Juni 1939 -    إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ . (القرآن)    Taoen ka VIII No. 23

Pangaos langganan:
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
**N. Aboebakar**
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.




DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
**Rengr. Al-Moe'min.**
Adres Hoofdredactie:
**Wira Sendjaja.**
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
**Drukkerij Pamitran**
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.

## NOESA DJEUNG BANGSA.

Katjapangan padjamanan ajeuna di noe sepoeh di noe anom sakoer anoe rasa kabangsaanana (nationaliteitsgevoel) geus ngaraksoek, teu aja lian kadjaba ti:

koedoe tjinta ka noesa dj. bangsa,
koedoe bela ka noesa dj. bangsa

Kana ieu parasaan sakabeh oerang Indonesia geus tangtoe ngabenerkeunana, sarta wadjib ngaralampahkeunana. Sanadjan anoe teu atjan ngambeu kaler kidoel kana katjapangan noe kaseboet di loehoer sipating Indonesier anoe sehat pikiranana rawoeh akalna geus tangtoe pisan teu karana dihadja (onbewust) noedjoena kana eta oedagan reudjeung toedjoean.

Sakoer anoe geus kasoep kana golongan beunta (nationalisten) ngalampahkeunana sangkan laksana sakoemaha tjita-tjitana roepa² pisan djalan. Kahidji goeloeng djadi hidji dina golongan kaom poelitik, anoe babakoena miloe mikiran tina bagbagan nagara, anoe sakira pikahareupeunana bisa ngahontal kakoedoeanana.

Kadoea ngagoeloeng dina golongan sosial nja eta anoe toedjoeanana ngamadjoekeun noesa djeung bangsa lain koe djalan pipiloeeun oeloebioeng dina bagbagan nagara, tatapi oesaha ngamadjoekeun katimoena (onderwijs), kasehatanana, ngoeroes fakir miskinna, ngabela soepaja oelah loba noe ngaligeuh teu poegoeh kahiroepanana dj. sabangsana.

Katiloe ngagoeloeng dina golongan anoe toedjoeanana ngamadjoekeun kaadaban, kaboedajan djeung sport.

Kaopat ngagoeloeng dina golongan anoe ngoedag kana kamadjoeanana ekonomi (kakajaan) bangsa Indonesia. Tarekahna, koe ngadegkeun roepa² koprasi saperti: Roekoen Tani, Bang Tani, Koprasi dagang djeung roepa² pakoempoelan paoesahaan.

Kalima, moenggoeh di kaom iboe oge dina djaman ajeuna mah geus emboeng pisan tinggaleun koe kaom bapa teh ngan bae djalanna henteu sakaroepa pisan djeung kaom noe kaseboet nomer doea. Kaom iboe mah garapanana babakoena dina pagawean sosial atawa oemoem anoe toedjoeanana saroea bae djeung toedjoean noe digarap koe kaom bapa, ngan bae ieu mah dihoesoeskeun pikeun kaom iboe woengkoel. Tapi arandjeunna henteu koerang mentingkeunana kana ngomean tata reudjeung pameta kaom bapa anoe matak ngaroeksak ka masarakat.

Sakabeh roepa² praktek anoe kaoenggel di loehoer, moeloes loeloesna teh lamoen didjalankeunana karana lillahi ta'ala tegesna henteu aja pisan pengharepan geusan ngoentoengkeun pribadi, ngaloehoerkeun harkat pribadi, sedeng bangsa dipake tangga (bahan) geusan ngalaksanakeun tjita-tjitana. Demi akalna soepaja tinemoe reudjeung lillahi ta'ala tea teu aja lian kadjaba ti adegan sorangan koedoe beres heula kaajaanana atawa lamoen teu kitoe koedoe ngaharep kana panoengtoen anoe djadi loeloegoena. Koe sabab eta noe djadi loeloegoe mah tina sagala djihatna koedoe pisan djadi pitjontoëun reudjeung toeladeun kaom-kaomna. Boh di kaom iboe, boh di kaom pameget moal salah deui koedoe kitoe kaajaanana noe djadi loeloegoe, dimana hajang tinemoe reudjeung sampoerna. Sabab oepama tjodekah kaloear tina wates bebeneran mah matak djadi kakoesoetan reudjeung kamoendoeran pikeun masarakat.

Sakoer noe geus aja dina golongan anoe kaseboet di loehoer patjoean pisan salah sangka boga ingetan jen noe teu aboes kana golong-golongan mah henteu boga rasa djeung oedagan kana: tjinta noesa djeung bangsa, ngabela noesa dj. bangsa. Tjontona, anoe sedja ngahadean djeung ngamadjoekeun agama, henteu saeutik digawe pikeun babarengan ngoedag anoe kaseboet bieu, sabab agama teh ngandoeng maksoed pikeun ngomean lakoe lampah, toat ka Alloh rawoeh Rosoelna anoe temahna matak salamet doenja acherat. Agama, moenggoeh pikeun kaom awamna henteu ngahalang-halang kana njiar elmoe panemoe nja kitoe deui kana njiar kakajaan asal oelah soelaja reudjeung toedjoeanana agama.

Pikeun kaom iboe agama teu pisan ngalarang kana roeang-rioeng papada kaom iboe deui, anoe ngabogaan toedjoean sakoemaha anoe ditatakeun di loehoer tea. Ari kana roeang-rioeng ngamadjoekeun ilmoe agama mah komo deui, eta mah diparentahkeun pisan koe sara oge koedoe noeroetan Goesti Fatimah r.a. poetra istrina Kdj. Rosoeloelloh s.a.w.

Tapi sadjeroning ngalampahkeun kitoe teh tangtoe teu meunang pisan ninggalkeun kawadjiban anoe geus ditangtoekeun koe hoekoem agama, nja eta toat ka noe djadi tjaroge.



Sakoemaha oenina A.M. noe kamari ieu Kdj. Boepati Tjiandjoer djaler-istri, soempingna ka Tandjoeng Prioek, moelih ti nagri, noenggangan kapal „Christiaan Huygens", anoe ditangtoekeun laboeh djangkarna dina tanggal 22 Juni 1939.

## Dr. ZAINOEDDIN.

Mengoetjapkan diperbanjak terima kasih jang tiada berhingga kehadapan jang terhormat toean DR ZAINOEDDIN jang soedah memelihara dengan sempoerna sepandjang kesakitan jang bertanda tangan dibawah ini.

Hambatan atau aanval jang hebat dan djahat dari penjakit tropica oleh ketjerdikannja beliau dan rawatan jang sempoerna itoe bahaja jang pengabisan boleh dihindarkan.

Moedah-moedahan djasa beliau jang sekian besarnja boleh dirasaï oleh ichwan dan beliau mendapat barkat selamat kedoea istri dari doenia sampai diacherat.

Hoermat kami berdoea,

Wira Sendjaja.

Moeggoeh dina hoekoem agama mah kaoem iboe anoe tjoel dogdog tinggal igel, hartina ninggalkeun atawa ngoerangan to'at, merloekeun kana ririoengan, soemawonna lamoen rioengan kana ma'siat henteu pisan dilonggaran.

Ari koe kitoe tea mah sok soemawonna koe hoekoem agama sanadjan koe akal anoe sehat oge, ari matak ngateuamankeun kana laki rabi mah tangtoe lain matak ngamadjoekeun kana masjarakat, tapi ngaroeksak masjarakat.

Demi harti toat tea loeas pisan maksoedna: koemawoela ka noe djadi tjaroge, ngoeroes roemah tangga, ngadidik ka noe djadi moerangkalih dina djalan haq djeung metakeun kalawan rikrik gemi beunang oesaha noe djadi tjarogena.

Dimana kaom iboe bisa tigin ngadjalankeunana ieu kakoedoean gede pisan hartina pikeun njoembang kana ngamadjoekeunana pikeun noesa djeung bangsa sabab: a boemen-boemenna tengtrem teu aja patjengkadanana nepi ka djadi pieunteungeun anoe lian; b ka masjarakat mere anggahota (poetra) anoe hade lakoe lampahna, bener ibadahna, bela toemoetoer ka iboe ramana, nepi ka ahirna bisa noengtoen babatoeranana; c dina ekonomina koe lantaran prakprakanana tea dikamoedi koe pangarti, dibarengan koe ibadah, tangtoe matak djongdjon bontos dina ngalampahkeun kahadeanana.

Toedjoean „Al-Moe'min", sakoemaha noe sok kaaos koe para ahlina teu aja lian ngan njamboeng njaroengsoem geusan kamadjoean oemoemna kaom Moeslimin hoesoesna ahli² A.M. dina djalan agamana sarawoeh darigamana; repeh rapih hoerip abdi waras goesti.




Awewe anoe ditolak dina lebet idah rodj'i henteu kalawan diroedjoe heula, naha idahna ngawitan deui tina tolak ka II atanapi neraskeun tina tolak anoe ka I? Moegi kersa masihan enasna.

Sateu atjanna timpah noehoen.

Tawisna lg. No. 2299.

Klari, 17-3-'39.

### WALONAN.

Istri anoe ditolak dina lebet idah rodja'i henteu diroedjoe heula; eta idahna ti ngawitan ditolak noe ka I tea.

Ieu masälah sami sareng walonan patarosan no. f.

وَإِنْ طَلَّقَهَا قَبْلَ الرَّجْعَةِ فَالصَّحِيحُ أَنَّهَا لَا تَسْتَأْنِفُ

الوجيز في ص ٦٠

M. a.

### PATAROSAN.

a. Doea istri dipirak koe tjarogena, sami-sami keur bobot: noe ka I, dipirakna sareng pisan iqrorna sareng ngababarkeun poetrana; noe ka II babarna sareng pisan maot tjarogena. Eta doea istri masing² nganggo idah naon?

b. Tiloe istri keur tetep renggenek laki rabina, dadak doemadak tjarogena sadajana robih pangadegna, sapertos: noe ka 1, tjarogena djadi batoe, tjaroge noe ka 2 djadi sato, doepi tjaroge noe ka 3, ka loehoerna wangkid oedel roepi keneh djalmi, tina oedel ka handap parantos djadi batoe. Koemaha eta 3 istri teh masing² pegat tina tikahna? Oepami pegat koemaha idahna eta noe 3 istri teh?

c. 1 istri dipirak koe tjarogena, nembe kenging 2 kali bolonan ti ngawitan dipirak, set bae teu bolonan deui, lamina 2 taoen. Oepami eta istri keukeuh neda ditikahkeun, djalaran djadi randa mah daroerot. Moeng eta istri teu atjan pegat getih. Kenging ditikahkeun?

d. Wirehing dina A.M. ping 24-2-'38 no. 8 mendakan masälah anak babarengan sareng alo ti misan kenging nikahkeun iboena. Koemaha oepami eta wali sasarengan sareng hakim, anoe mana anoe kedah dianggo?

e. 2 istri hed: istri noe ka 1, hedna kenging 7 d. 7 w., teras saat kenging 7 d. 7 w. teras hed deui kenging 5 d. 5 w. Istri noe ka 2, hed 8 d. 8 w. teras saat kenging 14 d. 14 w., teras hed deui 5 d. 5 w. Eta hed kadoea, kangge 2 istri tea, kalebet getih hed at. istihadoh?

f. Istri ditolak rodja'i nembe kenging 2 kali hed, ditolak deui, kenging atanapi henteu? Oepami kenging ti mana ngetangna idah?

g. Istri anoe teu atjan didoechoel koe tjarogena, kaboedjeng maot tjarogena teh, gadoeh idah atanapi henteu?

h. Hidji istri moerangkalih keneh, noe teu atjan katimbang gadoeh poetra, nanging bobot, teras tjarogena maot, kedah nganggo idah naon anoe kitoe?

i. Hidji djalmi ngagantoengkeun ta'lek ka bodjona keur reuneuh, sanggemna: samangsa-mangsa andjeun ngadjoeroe, kaoela ragrag tolak ka andjeun. Ajeuna ngadjoeroekeunana 3, sabaraha hidji tolakna noe ragrag, sareng dimana loebarna idah?

j. Hidji djalmi ngagantoeng ta'lek keneh ka bodjona keur reuneuh, sanggemna: samangsa-mangsa andjeun ngadjoeroekeun anak awewe, ragrag tolak kaoela hidji, lamoen ngadjoeroekeun anak lalaki, ragrag tolak kaoela doea. Oepami ngadjoeroekeunana kembar lalaki 1, awewe 1. Sabaraha hidji ragragna tolak?

Disoehoenkeun ka para djrg. moegi ieu patarosan, diwangsoelanana disarengan sareng enas-enasna. Sateu atjanna sareng saparantosna oendjoek reboe noehoen.

Baktos pribadi

Lg. A.M.

R. Oemar.

## WALONAN.

a. 1e. istri anoe dipirak koe tjarogena, bareng djeung babar, eta 'iddahna 'iddah qoeroe, nja eta koedoe 3 kali soetji, sabab 'iddah teh ngan doea roepa: 1 'iddah qoeroe, 2 'iddah wado'.

Ari 'iddah wado' woengkoel pikeun anoe keur reuneuh bae, ieu mah keur ngadjoeroe, waktoe reuneuh geus beak.

Doemeh samar, naha ieu teh reuneuh atawa lain, nja dipake anoe ihtiat, nja eta 'iddah qoeroe tea.

2e. istri anoe babarna bareng djeung poepoes tjarogena, eta 'iddahna 'iddah wafat, nja eta: 4 boelan 10 poë, sababna saperti tadi bae.

Lalaki anoe nalak dina sub a 1e. tea, hoekoemna haram, sabab mandjangkeun 'iddah, saroea djeung nalak dina hed atawa nifas bae.

b. 1e. istri anoe tjarogena djadi batoe, hoekoemna saroea djeung ditinggalkeun maot, boga 'iddah 'iddah wafat.

2e. istri anoe tjarogena djadi sato, eta oge saroea djeung ditolak bae, boga 'iddah tjara 'iddah anoe ditolak.

3e. istri anoe tjarogena mangroepa djalma, tapi ka handapna djadi batoe, eta tolakna teu ragrag koe maneh, tapi manehna meunang fasach.

Nasna tina kitab بجورى على التقريب djilid II katja 184:

وَلَوْ مُسِخَ الزوج حيوانًا فهو كفرقة الحياة

بخلاف ما لو مُسِخَ جمادًا فإنه كفرقة الوفاة

Noe katiloe mah saroea djeung masälah fasach koe aeb فسخ بعيب.

c. Istri anoe dipirak koe tjarogena kakara hed doea kali, moen dipirakna dina keur soetji, koedoe noenggoe sakali soetji deui, sanadjan lamina tepi ka 2 taoen, anging lamoen geus tepi ka tempona saat getih سن اليأس, nja eta oemoer 62 taoen, eta mah 'iddahna 3 boelan.

Masälah ieu, mindeng kaliroe djeung masälah 'iddah anoe geus saat getih tea atawa anoe tara hed sama-sakali, ieu mah 'iddahna 3 boelan.

Noe tadi mah estoening matak karoenja 'iddahna sok lila.

Nasna tina Badjoeri Taqrib katja 184 keneh:

(وقوله فعدتها ثلاثة قروء) أي وإن

طالت أو استعجلت الحيض بدواء.

ومن انقطع حيضها لعارض كرضاع ومرض

أو لا لعارض تصبر حتى تحيض فتعتد

بالأقراء أو حتى تبلغ سن اليأس وهو

اثنتان وستون سنة على الأصح

d. Wali anoe djadi Hakim, toeloej rek nikahkeun poetra atawa saderekna koe andjeun, atoeh tinggal prak bae, koe andjeun, entong ngawakilkeun ka Hakim deui.

e. Ari hed (حيض) teh pangsaeutikna sapoë sapeuting = 24 djam.
Biasana saminggoe ± 7 poë.
Panglamina 15 poë.

Moen leuwih ti 15 poë lain hed tapi istihadoh (استحاضه).

Ari soetji pangsaeutikna 15 poë.
Biasana 23 - 24 poë.
Ari panglilana mah teu aja wateswangenna.

Dina patarosan I:
Istri ngagetih 7 d. 7 w. teras saat 7 d. 7 w. ngagetih deui 5 d. 5 w. ladjeng saat teroes.

Patarosan II:
Istri ngagetih 8 d. 8 w. teras saat 14 d. 14 w. ngagetih deui 5 d. 5 w. ladjeng saat teroes.

Eta hoekoemna: Ngagetih noe mimiti dina masälah doeanana oge hed (حيض) margi leuwih ti 24 djam, oekoeran hed.

Ngagetihna anoe kadoea eta lain hed, sabab saatna koerang ti 15 dinten, anoe djadi oekoeran pangsaeutikna soetji.

Djadi ngagetih anoe kadoea mah dina masälah doeanana oge istihadoh استحاضه

Nasna bangsa eta tina فتح الوهاب katja 27:

كأن رأت ثلاثة أيام دما ثم اثنى عشر

نقاء ثم ثلاثة دما ثم انقطع . فالثلاثة

الأخيرة دم فساد لا حيض .

ذكره فى المجموع

Oepama: 3 poë ngagetih, 12 poë saat, 3 poë deui ngagetih deui. Eta 3 poë anoe pandeuri tea getih fasad, lain getih hed. Kitoe noe kaseboet dina kitab Madjmoe'.

Ari dina Wadjiz وجيز للغزالى ١٨ kieu 'ibaratna:

لو رأت يوما وليلة دما وأربعة عشر نقاء

ورأت فى السادس عشر دما فالنقاء مع ما بعده

من الدم طهر لأنه ليس محشوشا بالحيض

Lamoen nendjo: 1 poë 1 peuting getih, 14 poë saat, dina kagenep belasna getih deui; eta saat djeung getih tea hoekoem soetji, sabab teu kakoeroeng koe waktoe hed.

Samboengeun

M. a.

## Pangoeninga.

Sarengan ieu nomer kasanggakeun deui ka sapalih para djoeragan hidji pangemoet-ngemoet, anoe diroepikeun balangko wesel; babakoena ka soegri anoe nembe djadi ahli Al-Moe'min.

Koe panoehoen anoe sanget, sanes bae para djoeragan[2] noe kaoengel bieu anoe kedah emoet teh, namoeng sadajana soegri noe teu atjan moelangkeun djoeroenganana administratie, moegi oelah kemba sareng oelah lali njoemponanana.

Tangtos koe sadaja kamanah, sagala roepi hasil, sareng sadajana kasaean, kedah karana aja karingetna.

Hoermatna

Directie.

## HATOER PITERANG.

Moegi djadi tingali salasawios noe mapaj tina perkawis karanganana djrg. Sahroni „Pertimbangkanlah", jen ieu karangan teh noemoetkeun pamendak redactie, malah disebat koe noe njeratna pisan, samata-mata ngalalakonkeun anoe keur pabentrok diantara doea partij di tempat andjeunna, sanes pamandanganana, nanging „bedja" biasa bae.

Andjeunna moendoet piterang ti redactie tina perkawis eta.

Tangtos pisan redactie moal tiasa njoemponan kana eta pamoendoet, lantaran A.M. moal tiasa djadi hakim, moeng sakadar ngahatoeranan pitoeah sakoemaha oeni nootna.

Tangtoengan redactie noe saroepi kieu bade ditjekel pageuh, sarta oepami aja karangan anoe katampi koe redactie, maksadna njawala kana eta bedja, tanwande koe noe djadi redactie — moega oelah djadi rengat galihna — moal dimoeat, margi sami sareng miloe tjampoer kana patjektjokan noe teu aja manfaatna.

Sawalaan mah — oepami aja noe rek ngersakeun — sae toedjoelkeun ka salasawios parte noe kagoengan oeroesan, nganggo per adres djoeragan S a h r o n i Tanggerang.

***

Djoeragan A. Goenoeng Rosa.

Soembangan salira djoeragan noe panganjarna, tangtos piagengeun pisan paedahna.

Moeng saajeuna, roepina teu atjan dongkap kana mangsana, lantaran keur meudjeuhna seuneu hoeroeng tjai tjaah, katoeroeg-toeroeg teu atjan aja poetoesanana pangadilan.

Kitoe . . . . . koe kitoe, moal matak sakoemaha djadi pambenganana, oepami salasahidji pihak teu kakongaskeun toekang „L a n g k o e n g s a o e r b a h e t j a r e k" mah.

Oepami seug salira djoeragan ngersakeun misah atawa memeres tina perkawis ieu, moal lepat deui, salira djoeragan tangtos leboer, malah serat kabarna oge moal datangka teu kabawa-bawa.

Koe margi eta, koe emoetan mah langkoeng sae dadangoekeun, sarta ngadoedoenga, moedah - moedahan tinemoe sareng kaislahanana. Amin!

## LELESON.

Koe A t m.

Alloh marentah ibadah,
teu pisan ngalap paedah,
ngan nganjatakeun moerahna,
djeung asihna ka abdina.

— KINANTI. —

1. Lamoen koe oerang diemoet, salantjar mah teu kaharti, moenggoeh Alloh ka abdina, marentah ibadah sengit, anoe teu noeroet diantjam, koe siksaan roepi-roepi.

2. Djiga pisan Maha Gafoer, miboetoeh bangsa asjaï, lir madjikan ka koelina, ngeprik gawe koedoe radjin, ngalap oentoeng tanagana, melentjing tangtoe dibanting.

3. Moenggoeh Alloh Maha Agoeng, tebih tina sipat djahil, ngalap hasil ti noe anjar, estoe mohal djeung moestahil, sabab sipat Maha Soekma, langgeng henteu owah gingsir.

4. Nadjan sadjoemlahna machloek, di sadjagat alam kabir, teu daek lampah ibadah, moeroegoel ka Maha Soetji, kabeh parentah dibantah, m o t j o t j e n g sipat J a n g W i d i.

5. Langgeng tetep bae Agoeng, langgeng sipatna Noe Soetji, moal soeda sampoernana, reh Mantenna benten deui, reudjeung ibarat madjikan, noe ngeprik ka koeli tadi.

6. Beunangna teh koe tapakoer, pang Alloh marentah ngabdi, horeng nganjatakeun Rohman, djeung sipat Rohimna deui, da tina ibadah tea, sarina pasti kapanggih.

7. Boekti kapanggihna tangtoe, sarina di alam lahir, saperti moen oerang hoedang, endjing² toeloej mandi, ti dinja dek oerang salat, asa djagdjag sehat deui.

8. Moen diwintjik mo kaitoeng, sarisarina noe boekti, eta teh djadi pertanda moenggoeh ka djalmi noe ngarti, dalil wadjibna ibadah, harep pitoeloeng Jang Widi.

9. Ibadahna beuki hoesoe, tigin henteu daek djalir, panjegahna didjaoehan, isin koe anoe „n i n g a l i", noe „n j a k s i" sadaja polah, tata-titi noe koemelip.

Wallohoe'alam.

## Pangaweroeh-kasehatan.

(Samboengan A.M. no. 22).

— — — — — — — — —

NASIHAT² PIKEUN NAPAS.

Nilik kana tjariosan pasal napas noe geus didadarkeun dina A.M. no. 22, atoeh kahartos koe akal oerang oge, jen:

B. 1) Lamoen hawa oxygenium noe sakitoe dipiboetoehna teh, dipengkek, teu diberean pisan dina waktoena, atoeh tangtoe bae tjeuk sariatna hamo barisaeun lambat goemelar babagian² badan noe boetoeheun teh.

2) Lamoen koerang tina kaperloeanana, tangtoe mantak ngadjadikeun teu sampoerna hoeripna, moal waras, djalmana hamo tjageur.

3) Nja kitoe deui lamoen katjampoeran koe kokotor noe teu perloe, miloe aboes djeung oxygenium kana getih, waktoe ngaboeskeun dina napas, eta tangtoe aja matakna teu sehat kana anggahota² badan; boektina sok toemerap roepa² kasakit di djalmana.

C. Atoeh ana kitoe, perjogi oerang teh njariat ichtiar malihara djeung ngatoer napas teh.

1) Oelah sina kapengkek napas, atawa katoetoep kahalangan liang² pikeun djalan kaloear aboesna hawa.

2) Oelah kirang ngaboeskeun oxygenium tina kaperloeanana, waktoe napas. Hadjakeun sing rada rea, halon djero waktoe ngisepna hawa dina napas, kalawan sing rada lega ngabeukahkeunana bajah di djero dada. Oxygenium teh boga watek sok ngadoeroek binih kasakit.

3) Oelah enggal teuing dikaloearkeunana deui napas teh; tahan heula didjero sakedap, kira-kira samatjaeun سبحان الله mah. Nembe kaloearkeun, halon sing nepi ka seep, kosong pisan.

4) Palihara oelah napas koe hawa kotor, katjampoeran koe babaoean, geugeuleuh, kekeboel-kekeproel djeung djaba ti eta. Komo koe noe ngandoeng binih roepa² panjakit mah, kaja: cholera, batoek gangsa sareng sadjabina noe njamboeangkeun binih² bacillen (جراثيم = ميكروب) noe matak kaisep dina waktoe napas sarta ngaboeskeun binih panjawat kana getih, teroes kana anggahota² sakoedjoer badan.

5) Oelah sok ngadawamkeun napas koe soengoet, sabab: kahidji soengoet mah teu boga saringan kakotor tea, kadoea ma'loem soengoet mah paranti barang dahar, sok aja soesa-sesa kadaharan anoe njarelap di sela-sela hoentoe, noe mantak ngotoran kana hawa noe diaboeskeun.

Ari soengoet mah dina napas ngan oekoer panjelang atawa pembantoe iroeng, dimana aja kaperloeanana bae; ibaratna: moen keur salesma noe banget (mepeg iroeng), tjape tas loempat, atawa tas dahar atawa nginoem noe baoe, saperti castorolie, soepaja oelah kaangseu teuing.

D. Pitoedoeh² sakadar kanggo pamandangan „tjari hawa".

1) Isoek² hawa teh sok langkoeng beresih batan siang atawa sore, margi kekeboel² kokotor wengina ngendek, taroeroen kana taneuh, sareng koe sedjen² pasal deui.

2) Tas hoedjan hawa teh sok langkoeng beresih batan panas poë mentrang-mentring waktoe katiga, sabab kekeboel² miloe kabawa koe pirang² ketjlakna tjihoedjan, maroerag kana taneuh sarta kokotor² dina taneuh kabawa palid koe tjileuntjang.

3) Tempat noe loeas toer djaoeh ka lemboer, ka tempat rame, saperti di tegal² hawana sok langkoeng beresih, sabab ari di lemboer mah ma'loem rea geugeuleuh kokotor di patjiringan, di pangroentahan, berak sato chewan sareng djabi ti eta. Ari di tempat rame seperti di kota², eta katambah koe rea kandaraan deui, noe njababkeun rea kekeboel kana hawa di awang².

4) Di tempat² anoe rea tjoetjoekoelan, kajaning di pagoenoengan, di leuweung, di kebon², hawana sok sae, sabab koe perbawa tabiatna tjoetjoekoelan tea. Kalakaj boeroek teu ngadjadikeun kotor teuing kana hawa, tapi roentah boeroek sasapoean ti pakarangan lemboer atawa ti istal, eta mah katjida gorengna. Roentah² noe kitoe sae disimpen dina lombang noe ngahadja diparantikeun sarta koedoe sering didoeroekan.

5) Koelah² balong², noe teu ngotjor tjaina (teu aja kokotjoranana noe berdjalan) atawa noe saat, rea tjai njalangkroeng toer leutakna baseuh, eta katjida teu saena kana hawa pikeun napas.

6) Di laoet hawana sae, sareng di basisir noe tebih ka tempat hiroep koemboeh djalma, sarta teu aja moeara waloengan² atawa rawa², eta oge sae hawana. والله اعلم.

ان شاء الله baris disamboet.

Salamna poen

T o h i r S. a.




Samboengan A.M. No. 22.

## KAWADJIBAN MOEKALLAF TI KEUR TJAGEUR NEPI KA MAOT.

Samemehna medar kamistianana djalma anoe gering, baris dibahas heula kamistianana dina nalika keur tjageur, sangkan sadajana terang kana kawadjiban salirana koe andjeun ti sateu atjanna broek teu waras, dongkap ka papisahna sareng eroh.

Anoe mawi dipajoenkeun ieu artikel, njaosan kana pamoendoetna djrg. Ma. at. Bandoeng.

Kaoenggel dina kitab Tanwiroel Qoeloeb katja 204:

يجب لكل مكلف أن يستعد للموت ويكثر من ذكره

Wadjib ka saban² djalma moekallaf koedoe sasajagian pikeun maot, djeung koedoe remen nginget-ngingetna.

وتجب عليه التوبة من الذنوب ورد المظالم من أهلها والخروج منها

Oge wadjib ka pribadina tobat tina pirang-pirang dosa kalawan menta rido djeung hampoera ti sakoer anoe geus didolim, atawa dinjenjeri koe pribadina, kalawan eureum tina eta kadoliman, soemawonna dina geus broekna gering.

Djaba ti eta kaoenggel dina warnaning kitab, jen wadjib ka anoe gering teh koedoe boeroe-boeroe beberes hoetang, moelang-moelangkeun amanat (barang pihape) menta dihalalkeun kana barang anoe digasab ti anoe bogana, djeung wasiat, kalawan oelah pisan rek ngarasoela, henteu rido kana papasten ti Alloh Ta'ala.

Poma pisan rek ninggal solat anoe lima waktoe, lamoen masih keneh eling, karana solat mah henteu goegoer ka djalma anoe masih keneh kaantjikan akal mah. Oepama teu bisa bari njangigir, taja halanganana bari nangkarak oge, roekoe soedjoedna koe isjaroh.

Koe nekanan ieu kawadjiban, moedahmoedahan pinanggih djeung kasalametan dimana raga patoeraj djeung njawa.

## MOELASARA ANOE GERING.

Lamoen aja anoe gering, soenat koe oerang dilajadna sanadjan moesoeh at. anoe teu wawoeh; iwal ahli pabid'ahan anoe diinkar koe sjara, atawa anoe pasek, kadjaba lamoen patali djeung kaahlian. Lamoen anoe geringna lain baraja, soenat dina ngalajadna heuleut sapoē. Ari di baraja mah koedoe toetoenggon sakoemaha mistina bae.

Demi prak-prakanana, dina ngalajad anoe gering teh koedoe njieun polah anoe matak narik kana birahina. Lamoen katingalna gede pangharepan dina hiroepna, soenat ngadoeakeun sing geura boeroe² tjageur. Oge doe'ana koedoe anoe warid ti Rosoeloelloh s.a.w.:

أسأل الله العظيم رب العرش العظيم أن يشفيك

Njoehoenkeun djisim abdi ka Alloh Anoe Maha Agoeng anoe kagoengan arasj anoe agoeng, moegi ngawaraskeun ka andjeun.

Rosoeloelloh s. a. w. parantos ngadawoeh kieu:

من عاد مريضا لم يحضر أجله فقال أسأل الله العظيم رب العرش العظيم أن يشفيك سبع مرات عافاه الله من ذلك المرض

Hartina: Saha² anoe ngalajad djalma gering anoe tjan nepi kana adjalna, teroes ngoetjapkeun eta doe'a toedjoeh kali, tangtoe ditjageurkeun koe Alloh Ta'ala tina eta panjakit.

Sabada ngadoeakeun teroes nibakeun nasehat, anoe maksoedna nitah sabar tawekal enggoning nandangan moesibat.

Lamoen anoe geringna geus teu aja pangharepan kana hiroep deui, soenat ngadjoeroeng kana tobat djeung wasiat.

Moenggoeh anoe geringna, lamoen hojong meunang fadilah (gandjaran) koedoe daek wasiat ka anoe rek ditinggalkeun ti para ahlina, dina metakeun kasabaran, lamoen rek tjareurik koedoe lalaoenan; oelah rek mareboetkeun harta berana.

Poma pisan ka anoe gering rek remen istori dina warnaning kanjeri, atawa ngarep-ngarep maot, tina lantaran nandangan karipoehan.

Lamoen anoe gering tea geus katingal wales, boeroe² sangigirkeun, sakoemaha njangigirna majit di djero koeboeran, at. tangkarakkeun bari njirah ngetan, kalawan digandjel sirahna koe doea atawa tiloe bantal (satengah njanda) sangkan beungeutna njanghareupan qiblat.

Oge soenat dipapatahan dzikir ( لا اله الا الله ) teroes dipangmatjakeun sjahadat, sangkan katjatet koe hatena. Dawoehan Rosoeloelloh s.a.w.:

من كان آخر كلامه من الدنيا لا إله إلا الله دخل الجنة

Soendana: Saha² anoe panoengtoengan oetjapna „la ilaha illalloh", tangtoe asoepna ka soerga.

Djaba ti eta soenat anoe mangseg teh dipangmatjakeun soerat Jasin, karana aja hadis anoe di wajatkeun koe Aboe Dawoed:

إقرؤا على موتاكم يس

Soendana: Anoe rek maraot teh koedoe dipangmaratjakeun soerat Jasin koe maraneh.

Dawoehanana deui:

ما من مريض يقرأ عنده يس إلا مات ريان وأدخل قبره ريان

Soendana: Moal aja hidji anoe gering dipangmatjakeun soerat Jasin, anging maotna di djero wareg, nja kitoe deui dina geus diasoepkeunana ka koeboer.

Dimana geus maot boeroe² doea panonna peureumkeun, oge tjangkemna beungkeut pageuhan tina gadona soepaja oelah tjalangap, oge boekoe-boekoena lelempeng kalawan boeroe², disalinan pakeanana, teroes padaharanana ditindihan koe hidji barang anoe rada beurat, sangkan oelah melendoeng. Leuwih afdol lamoen diebogkeun dina dipan noe teu dikasoeran. انا لله وانا اليه راجعون .

Q. I.

## Koropak.

Djrg. M. H. Djarkasih Lgno. 2567. Artos f 3.20 kanggo th. '39 (sataoeneun).

Djrg. Md. Tohir Lgno. 1867. Artos f 0,80 kanggo kw. II th. '39.

Djrg. R. A. Sabri Lgno. 2530. Artos f 0.80 kanggo kw. II th. '39.

Djrg. Mh. Hasan Basri Lgno. 2089. Artos f 0,80 kanggo kw. II th. '39.

Djrg. M. H. Moh Rosjad Lgno 2545. Artos f 0,80 kanggo kw. II th. '39.

Djrg. M. H. Afandi Lgno. 2555. Artos f 0,80 kanggo kw. I th. '39.

Djrg. M. Abdoerrohim Lgno. 2554. Artos f 0,80 kanggo kw. I th. '39

Djrg. K. Wigandasasmita Lg. 1176. Artos f 2.25 kanggo kw. IV th. '38 + kw. I + II th. '39.

Noe teu moendoet, teu diwaler.

Adm. A. M.




Alhamdoe lillah baroedak, bet aja sihhing Goesti Aboeja teh, aja berkah reudjeung pangdoenga, anak, intjoe, boejoet, bao djeung oedeg-oedeg kakait siwoer, Aboeja bisa koemelendang koematjatjang deui di alam pawenangan, boeroean pabrik anoe dipitjinta koe Aboeja beurang kalawan peuting, isoek kalawan sore.

Tjatjakan lamoen Goesti Ing Kang Maha Soetji ngersakeun njetop ni'mat leutik ka Aboeja, geus tangtoe moal aja soentik anoe matih, moal aja oebar noe mental, nadjan doekoen lepoes ti Eropa, simseh mandjoer ti nagara Tiongkok taja petana bisa mapadani kana kersana Maha Kawasa.

Alhamdoe lillah baroedak, sakali deui Aboeja angoetjap sjoekoer, malah aloesna djeung sampoernana njoekoerkeun mah oelah sok aja eureunna, da dzikir tea, ajeuna Aboeja rek mitembejan deui ngatjo bari ngatjaprak, boeboeka tjarita anoe ngaroentah, loemajan koendjal-koendjaleun pagawe R. R., anoe dihoesoeskeun toekang mitjeunan roentah.

Demi noe rek didjieun babar tjarita koe Aboeja, lalakon Aboeja gering, oerang tjaritakeun ti wiwitan nepi ka wekasanana, ti poerwa oesoel asalna, malah mandar ka Aboejana meunang fahla noe kontan, geusan ngagajoeh roeroeba panglajad ti sakoer intjoe, sakoer boejoet, anoe kandel raga katineungna ka Aboeja.

Baroedak! bisi teu tarerang djarah neang anoe gering djeung entas gering teh disoenatkeun koe Panoetan oerang oge, geuning koe koleha Aboeja, Toean Hadji Paririmbon geus d i q o l a anoe banget pisan.

Lamoen seug ieu ditaroeroet koe anak intjoe, tada temen loebak-liboekna di pabrik koe roepa² anoe matak soegema. Ngan orokaja . . . . . ari ka intjoe anoe maksa sorangan mah, meureun aja keur Aboeja, euweuh keur noe di imahna, t j e l e p o t  t j e l e n g i k. Koe sabab eta k o n g k l o e s i Aboeja ajeuna, leuwih hade anak intjoe teh oelah daratang, tjoekoep koe pidoenga oge. Ari katoeroeg-toeroeg djaba ti kitoe teh, karoenja koe si nini, bisi bekel kopina paranti Aboeja isoek-isoek, k a t j e o t koe intjoe noe ngoeroenjoeng soeboeh-soeboeh.

Kieu baroedak, ari moelaen-moelaenna Aboeja meunang moesibat panjawat teh. Beurangna poë Kemis Aboeja teh, biasa tea bae kasawat moerag boeloe bitis, tara daek tjitjing di imah, loenta ti pabrik. Amal ma'roef — amal ma'roef . . . . . . lain eta teh, masiat — masiat . . . . . lain, da ngalakonan pameredih anak intjoe tea, noeroetkeun sakoemaha biasa Aboeja, djiga noe leuleus awak, toer padahal ari batinna mah sok ngelik alah batan bakrik. Sanadjan saoer saehoena, pameta kitoe teh kabina-bina teu hadena, dasar Aboeja kapala batoe, teuas hate, teu weleh ti pahare-hare.

Reup peuting, di pabrik ngalioed anak intjoe, rek ngorojok goah si nini, anoe loejoeh-lajah koe teu aja, loebak-liboek koe kasoewoeng. Alhasil, intjoe boejoet disoegoeh koe anggoer tjap pabrik, ngabatjreuk teu aja gajem-gajemeun. Pangna kitoe, si nini teh geus diwirid koe Aboeja, samangsa-mangsa pinoeh koe kasoewoeng, mangkahade indit ka waroeng, bisi djatoh kana dalil h o e t a n g  h a t o n g; oelah maksa-maksa maneh, koemaha engke lamoen ngawalon ka noe nagih, e n g k e, i s o e k, e n g k e i s o e k, matak penal kana awak, oelah djadi kolot notorogan. Demi ngandjoek tea, lahir adjengan oge, oelah sok gawok teuing, bisi teu rido noe diandjoekanana; djadi baeh beurat ka oerangna.

Barang dina sareureuh kolot, anak intjoe teh maloendoer mapoelia, Aboeja ditinggalkeun hanoeang-haneang kadoea si nini. Tjatjakan lamoen anjaran d i - o e s i k o e m k e u n mah, kabeuki sarerea, djemplang-djempling padoedoeaan teh. Lah . . . . alah . . . . ari inget ka dinja, Aboeja mah mani p i r i n g  d j a - t i  d o e l a n g  l e a h, tinggaleun kari waas. Tah kitoe baroedak kamoerahan, kaasihan Goesti teh, maparin ni'mat koe paadoe koelit pada koelit, daging contra daging.

Gantjangna tjarita baroedak, sabralna djeung saboedalna anak intjoe tea, toeloej goera-giroe Aboeja ngawadjib isa. da si nini tjelembeng bae ngoekoeprak. Tjenah ari teu atjan laloeasa teh, sok asa diborogod leungeun djeung dibelenggoe baloeng, ngan sieun kroeis bae.

Kitoe boeboekana roentah Aboeja teh.

# Kaajaan di loear nagara.

### Asia-Wetan.

Kaajaan di wewengkon Asia-Wetan nepi ka ajeuna tatjan aja euih-euihna, malah lamoen noeroetkeun bedja-bedja dina s. k. mah kalah ka beuki kiroeh oedarana teh. Demi noe djadi lantarana mah teu aja deui koe pabentrokna kapentingan antara Djepang di sapihak djeung nagara-nagara noe djaregoed ti sapihak deui.

Noe ajeuna keur meudjeuhna sili hereng djeung Djepang teh djaba ti Tiongkok, Inggris djeung Roeslan. Demi djeung Inggris soal anoe keur meudjeuhna haneut teh tina perkara dipaehanana hidji kapala pabrik katoen Inggris di Sjanghai nja eta toean Tinkler. Eta toean teh maotna koe lantaran dina keur aja ririboetan di pabrikna koe matros-matros Djepang geus ditodjosan koe bedil noe make peso toengtoengna (bajonet).

Koe ajana eta kadjadian Inggris geus ngasongkeun protes ka Djepang anoe maksoedna koerang leuwih kieu: a. jen Tinkler sabarang geus ngagoler dina taneuh toeloej ditoeblesan koe pesona bedil (bajonet), b. jen koe pihak Djepang henteu gantjang diajakeun poelasaraan doktor, c. jen bangsa gegeden Inggris koe Djepang dilarang ngalongok si korban basa masih keneh hiroep djeung koe Djepang doktor bangsa Inggris henteu diidinan mariksa. Koemaha djawabanana Djepang kana eta protesan tatjan bisa ditangtoekeun.

Djaba tina perkara noe katoelis bieu di loehoer, pagetrengan tina oeroesan lindihan-lindihan nagara deungeun oge masih teu atjan aja kaberesanana. Demi papaseaan djeung Roeslan mah lain koe lisan bae tapi make djeung parabot sagala. Eta kadjadian² teh ajana di tapel wates Roeslan djeung Mansoeko, (satengah djadjahan Djepang). Oepama bener bedja-bedja dina soerat kabar mah eta kadjadian teh mengper² kana perang leuleutikan bae, da noe maraotna oge aja kana poeloehna djeung lamoen nendjokeun kana parabotna noe dipake mah djiga ngaharadja.

### Jahoedi-Palestina.

Roepa² tarekah pikeun ngajakeun atoeran anoe njoegemakeun ka doea pihakanana nja eta Jahoedi djeung Arab, tina Oeroesan Palestina nepi ka ajeuna ngan kandas djeung kandas bae. Mimitina mah Inggris teh koe sorangan meresna eta soal teh. Toeloej ngajakeun sababara hidji komisi tapi teu kadjadian koe lantaran lain kalahka meper eta doea bangsa, tapi beuki nga-teuamankeun. Koe djalan njorangan bae Inggris teh, teu bisa mereskeun, ti dinja toeloej diajakeun gempoengan antara Inggris, Jahoedi djeung Arab. Soegan tjek Inggris teh lamoen koe tiloean mah bisa beres. Tapi boektina . . . . kandas deui bae eta gempoengan teh. Teu koengsi lila ti harita geus ngajakeun deui gempoengan tina eta soal soelit teh, di Kairo. Nasibna eta gempoengan satali tiga oeang bae dj. noe enggeus².

Ari noe djadi marga lantaranana roepa-roepa tarekah teu kadjadian mah, sabab kahajangna eta doea pihak katjida soelaja pisan. Itoe ieu hajang merdika sarta berdasarna teh itoe ieu oge pada kana djangdji I n g g r i s. Bangsa Arab berdasar kana djangdji Inggris dina taoen 1915, ari Jahoedi kana djangdji Inggris dina taoen 1917 noe diseboet

„Balfour-declaration" tea sarta eta doea perdjangdjian ngandoeng maksoed mere merdika.

Saenggeus roepa² tarekah teu njoegemakeun bae ka ditoe ka dieu nja Inggris rek mereskeun koe sorangan deui bae. Toeloej ngabewarakeun rarantjangna dina „Boekoe Bodas", noe geus dimoeat dina A. M. noe no. 21. Tapi eta oesoel teh masih keneh teu-ngamankeun malah ajeuna mah beuki riboet bae di Palestina teh. Babakoena Jahoedi noe pang teu panoedjoena teh.

**Oedara Eropa.**

Kaajaan di Eropa sanadjan teu matak pikahariwangeun, tapi masih keneh kiroeh. Babadamian antara Inggris djeung Roeslan masih teu atjan aja boeahna. Beuki dieu beuki katjiri bae jen perdjalananana babadamian teh, katjida tarengtongna. Masing tjek bedja² oge babadamian teh beuki madjoe, tapi boektina ngeujeup apoe pisan djeung eta bangsa bedja² anoe kitoe teh djolna ngan ti pihak Inggris djeung Prantjis bae anoe boga kapentingan. Waktoe ajeuna Inggris enggeus ngirimkeun wawakilna ka Moskou — iboe kota Roeslan — spesial pikeun ngagantjangkeun eta babadamian.

Djaba ti eta Oeroesan Danzig anoe dipikahajang koe Djerman tea djadi tjarita deui. Papaseaan mimiti ngalobaan deui malah loba djelema² noe dikaraniaja boh oerang Djerman atawa oerang Polen. Tjek gegeden Djerman tea mah: „Soal Danzig koe Djerman tatjan dianggap beres tapi masih keneh djadi perhatian pamarentahna".

MORAWI.




## Pansioen goeroe soebsidi.

Sakoer goeroe² anoe didaramel di sakola² soebsidi saajeuna mah sanadjan enggeus tjoekoep dinesna, moal meunang pansioen henteu tjara goeroe² goepernemen.

Tapi ajeuna² s. kabar „Pemandangan" njebarkeun bedja, madjar goeroe² sakola soebsidi oge ti taoen 1940 mah bakal meunang pansioen saperti goeroe-goeroe goepernemen. Koe ajana eta atoeran geus tangtoe diajakeun atoeran setor pikeun ngajakeun fonds pansioenan, model di goepernemen bae.

Lamoen noeroetkeun sangkaan „Pem." mah, eta atoeran keur goeroe² soebsidi teh gede harepan kana diajakeunana.

(Morawi).

—o—

## Malsoe doeit.

Waktoe djrg. Assistent-Wédana Parigi dina katompernakeun boelan Mei ngajakeun garadahan di hidji imah di Karangbenda, anoe patali djeung ajana kabongkaran di eta wewengkon, geus manggihan parabot² pikeun njieunan doeit palsoe. Harita keneh noe njaritjingan eta imah teh ditangkep, tjek redaktoer J.B. di Bandoeng.

Saenggeus djrg. A.W. mendakan eta kadjadian, papariksaan toeloej diteroeskeun ka tempat² sedjen saperti desa Margatjinta djeung Barengkok distrik Tjidjoelang. Di eta doea tempat geus kapanggih deui bae parabot² pikeun njieun doeit palsoe sarta komplit pisan, malahan eta parabot teh, katoet doeit palsoena djeung hidji pestol noe teu make pas geus didjabel. Anoe geus katangkep aja kana doea belas djalmana.

Sabaraha lobana doeit palsoe noe geus dikaloearkeun tatjan bisa dibedjakeun, koe lantaran masih keneh dipariksa. Djiga-djigana bae noe ngaloearkeunana eta doeit palsoe teh moal di wewengkon eta distrik, tapi di noe djaoeh, koe kontjo-kontjona noe sedjen. (Morawi).

—o—

## Gempoengan P. G. I.

Noeroetkeun bedja dina „Pem." dina poë Minggoe tg. 11 Juni 39 di Djakatra geus diajakeun gempoengan pangoeroes P. G. I. (Persatoean Goeroe Indonesia). Noe noengkoelan eta gempoengan wawakil ti: O. K. S. B (Oud-Kweekschoolieren Bond); V.O.B.; P.N.S. (Perserikatan Normaalschool); P.G.A.S. (Perserikatan Goeroe Ambachtschool) djeung H.K.S.B (Hogere Kweekschoolbond).

Koe eta gempoengan tindakan² pangoeroes P.G.I. tina perkara ngirimkeun wakil P.V.P.N. ka Geneve dimoepakatan.

Kongres P.G.I. taoen ieu bakal diajakeun di Mataram ti 25 nepi ka 31 Oct. Sadjaba ti eta noe ditjaritakeun dina eta gempoengan teh tina perkara kantor tjitak P.G.I. Dina katompernakeun boelan Juli di Mataram rek ngajakeun gempoengan antara wakil² H. B. anoe aboes ka P. G. I. pikeun ngabadamikeun perkara gadjih. Sarengsena gempoengan toeloej diajakeun deui babadamian antara wakil² noe boga kapentinganana tina oeroesan pangadjaranana sakola² kelas II.

Tina perkara pansioenna goeroe² anoe di sakola soebsidi oge P.G.I. ihtiar soepaja geura² diatoer koe pamarentah.

Sakitoe ringkesna oedjaring bedja dina „Pem." tina gempoengan P.G.I. teh.

(Morawi).

—o—

## Poetra Makoeta Nederland.

Poetra Sri Maha Radja Juliana anoe pangbarepna, anoe kakasihna Prinses Beatrix tea, nepi ka ajeuna joeswana geus meh sataoen satengah. Rame digoenem tjatoerkeun jen eta moerangkalih loengsoer-langsar, tereh ageung ngala ka iboe ramana. Ajeuna geus nepi kana alam lelengkah haloe.

Poetra noe kadoea anoe keur dibobotkeun keneh, pada ngarep-ngarepna dina katompernakeun boelan Augustus taoen ieu, malah di sawareh tempat² geus mimiti ngadeg-ngadegkeun Oranje Comite, pikeun pesta tanda ngiring bingah kana dipedalkeunana poetra noe kadoea.

—o—

## Perkawinan di Billiton.

I. Orang jang baroe kawin, laki-laki atau perempoean, diseboet orang PENGANTEN (MEMPELAI).

II. Penganten laki-laki itoe dihiasi dengan bermatjam-matjam pakaian jaitoe menoeroet kesoekaannja; ada kalanja berpakaian tjara HADJI, ada kalanja berpakaian tjara RADJA zaman dahoeloe (KOENO).

Kemoedian penganten itoe diarak dengan bermatjam boenji-boenjian. Kalau penganten itoe anak orang besar-besar (jang berpangkat), diarak keliling kampoengnja, tetapi kalau orang-orang biasa sadja, hanja diarak dari roemahnja sampai keroemah perempoean sadja.

III. Sesampainja dimoeka roemah perempoean, (dipintoe pagar), pintoe itoe didjaga sama tali, d. l. l. dinamai djoega bereboet pintoe. Kalau beloem dibajar sebagai maksoed penoenggoe itoe, koe penganten tidak boleh masoek, tempo-tempo banjaklah matjam-matjam perkataan jang dikatakan antara pihak laki-laki dan perempoean (perkataan jang tidak tentoe maksoednja). Tempo-tempo sampai ketika mereka karena bertengkartengkar serta bersorak, baroelah dapat masoek pekarangan; sesoedah dapat masoek, sesampainja dipintoe roemah, diperboeat seperti itoe lagi; sesampainja dipintoe kamar begitoe djoega. Sesampainja dalam roemah, beloem dapat masoek kamar, diwaktoe itoelah orang² jang mengarak d. l. l. tjampoer gaoel laki-laki dan perempoean jang boekan miliknja alias bebas pemandangan laki² serta perempoean.

IV. Kemoedian penganten itoe kedoea-doeanja (laki² serta perempoean) dikeloearkan dan didoedoekkan doeadoeanja dimoeka tempat tidoer (jang dinamakan djoega bersanding) jaitoe oentoek ditonton oleh orang banjak laki² dan perempoean toea dan moeda.

Penganten perempoean dihiasi dengan bermatjam-matjam pakaian serta dipakaikan mahkota jang dioekir-oekir dengan benang mas, d. l. l. dimoeka tempat tidoer itoe, diboeat padjangan (pintoe djerbang) jang dioekir-oekir serta dikembangi dengan bermatjam matjam kertas.

Dipintoe djerbang itoelah kedoea penganten itoe disandingkan soepaja dilihat orang banjak.

V. Apabila sampai dihari jang ketiga, penganten itoe kedoeanja dipandi (jang diseboet mandi bersimboeran). Tempat mandinja itoe ditengah halaman, laki² dan perempoean bertjampoer gaoel, dengan tidak memakai badjoe hanja kain sahadja; serta dilihat orang banjak jang boekan miliknja.

VI. Ketrangan dari bebrapa matjam, tjara² jang diperboeat oleh DOEKOEN kampoeng.

Dalam tiap² tahoen doekoen moesti mengadakan perselamatan jang dinamai BERSELAMAT KAMPOENG. Maka ialah soepaja orang-orang kampoengnja selamat dari segala bala' (dari ganggoean iblis dan sjetan). Karena menoeroet kepertjajaan doekoen-doekoen itoe ialah sampar (penjakit) akan datang, karena doekoen itoe terlebih doeloe ija telah mengetahoei apa-apa jang akan tetdjadi (bala') jang akan datang pada anak kampoengnja. Tjara-tjaranja ialah begini: Diberi tahoe kepada sekalian orang² kampoeng jang dalam pegangan doekoen itoe, bahwa hari anoe dan malam anoe akan berselamat kampoeng. Apabila sampai waktoenja akan berselamat itoe, maka orang itoe toewa moeda semoeanja koempoel ketempat jang ditatapkan oleh doekoen itoe, serta membawa satoe mangkok jang berisi keselan jang belon didjampe, serta satoe wang talen atau tiga wang pitjis, jang dinamai pekeras (tembatoe keselan itoe).

Keselan itoe diperboeat dari daoen gandaroesa dan daoen ati-ati diiris haloes² serta diboeboehi sedikit poetoe beras (beras jang ditoemboek).

Ditempat perselamatan, itoe doekoen telah menjediakan 1 tempat jang besar, seperti baskom dll.

Apabila orang² tadi telah sampi ketempat itoe, keselan jang dibawanja tadi dikoempoelkan dalam tempat jang besar itoe, dan wang talen atau pitjisannja masoek kantong doekoen.

Apabila keselan itoe telah dikoempoelkan semoeanja, baroelah ditaro air serta diadoek-adoek, serta didjampe oleh doekoen itoe, sesoedahnja didjampe keselan itoe teroes dibagi-bagi lagi, oentoek dibawanja poelang keroemah masing-masing, sesampainja masing² keselan tadi digosokkannja pada sebagian dari toeboeh mereka, serta anak dan isterinja, semoeanja jang ada diroemahnja; tetapi kebiasaannja digosokkan dikening dan kemoedian baroe diamboerkan disekeliling roemahnja, serta kebonnja dan piaraannja.

Maksoednja digosokkan tadi dan diamboer-amboerkan itoe ialah begini:

a. Keselan tadi ialah sebagai tanda, apabila orang² atau tanam-tanaman, barang, piaraan², dll. jang telah ditandai dengan keselan tadi, djangan diganggoe oleh iblis dan sjetan, karena telah diketahoei oleh doekoen, serta dalam pegangannja. Mana² jang tida ada tanda keselan itoe, mengertinja tida dipegang oleh doekoen kampoeng itoe.

Djadi orang² kampoeng tadi pertjaja pada doekoen, serta berpegang padanja, bahwa doekoen itoe moestadjab doe'anja, bisa mendjaga segala bala jang akan menimpa atas dirinja dan orang² lainnja.

b. Diwaktoe hendak kendoeri, tiga hari sebeloemnja kendoeri, diwaktoe orang maoe beranak, waktoe orang habis beranak 7 hari, dan diwaktoe berselamat anak oemoer 44 hari, semoeanja ini memakai keselan, maksoednja ialah soepaja semoea pekerdjaan terseboet selamat dari ganggoean iblis dan sjetan.

Wassalam

Lgn. No. 2262.

## Koropak.

Djrg. Winata sareng Djrg. Joesoep.
Artos f 1.60 kanggo kw. II th. '39.
Djrg. M. H A Djoenaedi Lgno. 2547.
Artos f 1.60 kanggo kw. I + II th. '39.
Djrg. Endjoem Lgno. 2942.
Artos f 0,60 kanggo Mei + Juni '39.
Djrg. Hanapi Tjigombong.
Artos f 2.40 ti 3 langganan katampi accoord.
Djrg. M. Mh. Moechtar Lgno. 2284.
Artos f 0,80 kanggo kw. III th. '39.

Adm. A. M.